الجزء ٢٠ الحزب ٣٩

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَخۡرِجُوٓاْ ءَالَ
لُوطٖ مِّن قَرۡيَتِكُمۡۖ إِنَّهُمۡ أُنَاسٞ يَتَطَهَّرُونَ ٥٦ فَأَنجَيۡنَٰهُ
وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَٰهَا مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٥٧ وَأَمۡطَرۡنَا
عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٥٨ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ
وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَىٰٓۗ ءَآللَّهُ خَيۡرٌ أَمَّا يُشۡرِكُونَ
٥٩ أَمَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهۡجَةٖ مَّا كَانَ لَكُمۡ أَن
تُنۢبِتُواْ شَجَرَهَآۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ يَعۡدِلُونَ ٦٠
أَمَّن جَعَلَ ٱلۡأَرۡضَ قَرَارٗا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ أَنۡهَٰرٗا وَجَعَلَ
لَهَا رَوَٰسِيَ وَجَعَلَ بَيۡنَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ حَاجِزًاۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ
بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٦١ أَمَّن يُجِيبُ ٱلۡمُضۡطَرَّ إِذَا
دَعَاهُ وَيَكۡشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجۡعَلُكُمۡ خُلَفَآءَ ٱلۡأَرۡضِۗ
أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٦٢ أَمَّن يَهۡدِيكُمۡ فِي
ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ وَمَن يُرۡسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ
رَحۡمَتِهِۦٓۗ أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٣



(56) Ummanni isaa ‘maatii Luux biyya keessan irraa baasaa. Isaan ummata najasaafi waan fokkataa irraa of qulqulleessaniidha’ jechuu malee deebii biraa hin arganne. Wanti isaan kana jedhaniif maatii Luux warra badii isaanii waliin hin raawwannetti qishinuufi.

(57) Isaafi maatii isaa nagaa baafne. Garuu niitii isaa warra halaakamu keessatti akka haftu murteessine.

(58) Dhagaa samii irraa isaan irratti roobsine. Roobichi warra adabbii irraa dinniinamee dideef halaaka ta’e.

(59) Yaa Ergamichaa! ‘tola isaa hunda irratti faaruun kan Rabbiiti; adabbii ummata Luux ittiin adabame irraa nageenyi isa biraa ta’e sahaabota Muhammadiif (saw) haa ta’u’ jedhi. Sila Rabbii isa dhugaan gabbaramaa mootummaan waan hundaa harka jirutu caalamoo wantoota mushrikoonni gabbaran kan homaa hin fayyanne kana?

(60) Yaa namootaa! Sila eenyutu samiifi dachii fakkeenya wahiitiin malee uumee samii irraa rooba buusnaan ashaakiltii gaggaarii isiniif biqilchine? Isin muka ashaakiltii kanaa uumuu hin dandeessanu ture. Rabbiin isatu biqilche. Sila gabbaramaan biraa Rabbii waliin kana hojjate ni jiraa? Lakki! Inumaa isaan ummata haqarraa garagalanii haqa malee Gooftaa uumeefi wantoota uumaman wal qixxeessanuudha.

(61) Sila eenyutu dachii gadi dhaabbataa kan hin sochoone taasisee ishee keessa laggeen yaatu kaa’ee tulluuwwan gadi dhaabbatoo keessa godhee galaana lama kan ashaboo qabuufi mi’aawaa jidduu daangaa adda godhu kaa’ee akka isaan hin banneef wal irraa dhorgu eenyunni? Sila gabbaramaan biraa Rabbii waliin kana hojjate ni jiraa? Lakki! Inumaa hedduun isaanii homaa hin beekanu. Odoo sana beekanii silaa homaa Isa waliin hin qindeessanu ture.

(62) Sila eenyutu nama isatti dhiphateefi rakkate ogga inni waammate owwaatee waan nama mudatu kan akka dhukkubaa, hiyyummaafi kkf irraa kaasee dachii keessatti bakka bu’oota gariin keessan garii bakka bu’u taasisa? Sila gabbaramaan biraa Rabbii waliin kana hojjatu ni jiraa? Lakki! Wanti isin gorfamtaniifi xinxaltan xiqqoodha.

(63) Sila dukkana lafaafi galaanaa keessatti mallattoolee isiniif godhuudhaan kan isin qaleelchu, qilleensa ishee roobni dhihaachuu akeektu rooba rahmata Rabbii taate fuuldura gammachiiftuu godhee erga? Sila gabbaramaan biraa Rabbii waliin kana hojjatu ni jiraa? Waan isaan isatti qindeessan irraa Rabbiin qulqullaa’eera.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Warri dharaa yeroo ragaan warra haqaa isaan marse gara humnaatti deebi’u.
- Hariiroon maatii yoo iimaanaa waliin ta’e malee aakhiraatti homaa hin fayyadu.
- Qananii Rabbii dubbachuudhaan aqiidaa nama keessa gadi dhaabuu.
- Nama dhiphate hundaa ogga inni Rabbiin kadhate Rabbiin isaaf owwaachuu waadaa seeneera.

أَمَّن يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرۡزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۗ
أَءِلَٰهٞ مَّعَ ٱللَّهِۚ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦٤ قُل
لَّا يَعۡلَمُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلۡغَيۡبَ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَمَا يَشۡعُرُونَ
أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ٦٥ بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلۡمُهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ بَلۡ هُمۡ فِي
شَكّٖ مِّنۡهَاۖ بَلۡ هُم مِّنۡهَا عَمُونَ ٦٦ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَءِذَا
كُنَّا تُرَٰبٗا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخۡرَجُونَ ٦٧ لَقَدۡ وُعِدۡنَا هَٰذَا
نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨
قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ
٦٩ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُن فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ٧٠
وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٧١ قُلۡ عَسَىٰٓ
أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي تَسۡتَعۡجِلُونَ ٧٢ وَإِنَّ رَبَّكَ
لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٧٣ وَإِنَّ
رَبَّكَ لَيَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٤ وَمَا مِنۡ غَآئِبَةٖ
فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٧٥ إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ
يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَكۡثَرَ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٧٦



(64) Eenyumatu gadaamessa keessatti uumama ee-galee sadarkaa tokko irraa kan biraatti dabarsuun sana booda ajjeesee isa fayyisa? Eenyumatu samii irraa rooba buusuudhaan dachii irraa biqilchee isin soora? Gabbaramaan Rabbii waliin kana hojjatu ni jiraa? Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'shirkii irra jirtan kana irratti yoo dhugaa taataniif ragaa keessan fidaa' jedhi.

(65) Yaa Ergamichaa! 'wantoonni samii keessaa ma-leykonniifi kan dachii keessaa kan akka namootaa ghaybii (fagoo) hin beekanu. Rabbii tokkichatu isa beeka' jedhi. Rabbiin malee wantoonni samii-fi dachii keessaa hunduu yoom mindaadhaaf akka kaafaman hin beekanu.

(66) Sila beekumsi isaanii kan aakhiraa dhaqqabnaan ishee mirkaneeffatanii? Lakki. Inumaan isaan aakh-iraa irraa shakkiifi dhamoo keessa jiru. Agartuun isaanii ishee irraa jaamteetti.

(67) Warri kafaran mormanii ni jedhan: 'sila nuti yeroo duunee biyyee taane fayyaa taanee kaafamu-un ni mijaa'aa?'

(68) Nutiifi abbootiin keenya duraaniis kanaan din-niinamnee turre. Dinniina kana waan mirkaneessu hin argine. Dinniinni nuti dinniinamne kun hunduu kijiba warri durii kitaaba isaanii keessatti barrees-saniidha.

(69) Yaa ergamichaa! Warra kaafamuu morman ka-naan 'dachii irraa kallattii feetanitti deemaa; bood-deen yakkamtoota warra kaafamuu kijibsiisanii ak-kam akka ta'e ilaalaa' jedhi. Dhugumatti nuti isaan dhabamsiifne.

(70) Mushrikoonni da'awaa keetti dugda galuudhaan homaa hin gaddin. Tooftaa isaaniitiifis hin dhipha-tin Rabbiin isaanirratti si tumsa.

(71) Kaafiroonni warri kaafamuu kijibsiisan 'sila yoo waan jettan keessatti dhugumaa taataniif adabbiin atiifi Mu'umi-noonni ittiin nu dinniintan kun yoom mirkanaa'a?' jedhu.

(72) Yaa ergamichaa! 'adabbiin isin ariifachiifataartan kun dhiheenya ta'uun ni kajeelama' jedhi.

(73) Yaa Ergamichaa! Rabbiin kee ogga kufriifi yakka isaan irra jiranuu waliin adabbii isaanitti ariifachiisuu dhiisu na-mootaaf abbaa tola guddaati. Garuu namoonni baay'een tola Rabbiin isaanirratti oolu irratti isa hin galateeffatanu.

(74) Rabbiin kee waan qalbiin gabroottan isaa dhoksituufi mulliftu ni beeka. Sana irraa homaa Isa hin dhokatu. Sanarratti isaan mindeessuuf jira.

(75) Wantoonni namoota irraa samiifi dachii keessatti fagaatanii jiran hunduu kitaaba ifa galaa Lawhal Mahfuuziin keessa jiraatu malee hin hafu.

(76) Qur'aanni Muhammad (saw) irratti buufame kun waan Baniin Israa'iil irratti wal dhabaa turan baay'ee isaanitti hima. Jallina isaanii ifa galcha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ghaybii beekuun waan Rabbiin ittiin adda baheedha. Isa himachuun kufriidha.
- Ummata duraanii booda isheetiifi haala ishee xinxaluun karaa bilisa nama baasuudha.
- Beekumsi Rabbii hojii gabroota Isaatti marsaadha.
- Qur'aanni jallina Banii Israa'iiliifi kitaabota isaan jijjiiran ni sirreesse.

وَإِنَّهُۥ لَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُم
بِحُكۡمِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٧٨ فَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنَّكَ عَلَى
ٱلۡحَقِّ ٱلۡمُبِينِ ٧٩ إِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ
إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٨٠ وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِي ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن
تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسۡلِمُونَ ٨١ ۞ وَإِذَا وَقَعَ ربع الحزب ٣٩
ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِمۡ أَخۡرَجۡنَا لَهُمۡ دَآبَّةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ تُكَلِّمُهُمۡ أَنَّ
ٱلنَّاسَ كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ٨٢ وَيَوۡمَ نَحۡشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ
فَوۡجٗا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمۡ يُوزَعُونَ ٨٣ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ
أَكَذَّبۡتُم بِـَٔايَٰتِي وَلَمۡ تُحِيطُواْ بِهَا عِلۡمًا أَمَّاذَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ
٨٤ وَوَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِم بِمَا ظَلَمُواْ فَهُمۡ لَا يَنطِقُونَ ٨٥ أَلَمۡ
يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِيَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٨٦ وَيَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۚ وَكُلٌّ أَتَوۡهُ
دَٰخِرِينَ ٨٧ وَتَرَى ٱلۡجِبَالَ تَحۡسَبُهَا جَامِدَةٗ وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِۚ
صُنۡعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ أَتۡقَنَ كُلَّ شَيۡءٍۚ إِنَّهُۥ خَبِيرُۢ بِمَا تَفۡعَلُونَ ٨٨



(77) Inni Mu'uminoota warra waan isa keessa jirutti hojjataniif qajeelfamaafi rahmata.

(78) Yaa ergamichaa! Rabbiin kee Guyyaa Qiyaamaa namoota kaafiraafi Mu'umina jidduutti mutii Isaa haqaatiin murteessa. Mu'umina mararfatee kaafira adaba. Inni injifataa diinota isaa irraa haaloo bahatuudha. Beekaa isa namni haqaafi dharaa isarratti wal hin fakkaanneedha.

(79) Rabbirratti hirkadhu. Dhimma kee hunda kee keessatti Isarratti hirkadhu. Ati haqa ifa galaa irra jirta.

(80) Yaa Ergamichaa! Ati du'aa isa sababa kufrii qalbiin isaa duute hin dhageessiftu; warra dhageettii hin qabnes yeroo isaan sirraa garagalan hin dhageessiftu.

(81) Ati namoota agartuun isaanii haqa irraa jaamte kan dhageessiftu hin taane. Isaan irratti gadditee lubbuu kee hin dadhabsiisin. Waamicha kee namoota amananii ajaja Rabbii jala butaman malee hin dhageessiftu.

(82) Yeroo sababa kufrii irra turuu isaaniitiin adabbiin isaan irratti murtaa'ee namoonni hamaan qofti hafan ogga Qiyaamaan dhihaatte mallattoo ishee guddaa irraa kan ta'e bineensa dachii irraa taate kan afaan isaan hubatanuun 'namoonni keeyyattoota keenya nuti nabiyyii irratti buufne hin dhugoomsine' jettee dubbattu baafnaaf.

(83) Yaa ergamichaa! Yeroo ummata hunda irraa garee qondaaltota ishee irraa ta'an kan aayata keenya kijibsiisan kaafnee jalqabni isaanii dhuma isaaniitiin walitti deebifamanii gara qormaataatti oofaman dubbadhu.

(84) Oofamuun isaanii itti fufee ogga bakka qormaataa dhufan Rabbiin isaan jiilchuuf jecha 'sila keeyyattoota kiyya kan tokkummaa kiyya agarsiiftuufi sharii'aa kiyya of keessaa qabdu odoo dhara ta'uu ishee hin beekin kijibsiiftanii? Moo waa'ee ishee dhugoomsuufi kijibsiisuu keessatti maal hojjataa turtan?' jedha.

(85) Sababa isaan kufriidhaan of miidhaniif adabbiin isaan irratti bu'e. Waan dadhabanii ragaan isaanii badeef of irraa deebisuuf hin dubbatanu.

Waan isaan kaafamuu mormaniif Rabbiin jireenya isaanii irraa waan sanatti akeeku isaan yaadachiise. Innis hirriba isaanii kan akka du'aatiifi dammaquu isaanii kan akka kaafamuu ta'eedha. Ni jedhe:

(86) Sila warri kaafamiinsa kijibsiisan kun akka nuti halkan hirribaan keessa haa boqotaniif gooneefi guyyaa immoo akka isaan arganii gara hojjii isaanii bobba'aniif ifaa goone hin ilaalanuu? Du'a deddeebi'aa (hirriba)fi booda isaa fayyuu kana keessa ummata amananiif mallattoo ifaatu jira.

(87) Yaa Ergamichaa! Yeroo maleykaan xurumbaa afuufuutti ramadame xurumbaa lammaffaa afuufu yaadadhu. Warra Rabbiin siinoo baase malee warri samiifi dachii keessaa hundii ni gaggabu. Uumamni Rabbii hunduu guyyaa sana Rabbiif ajajamoo xiqqaatoo ta'anii dhufu.

(88) Gaarreenis guyyaa sana gadi dhaabattuu ishee seetaa kan isheen akka duumessaa ariifattee deemtu argita. Rabbiitu kana hojjate. Isatu ishee sochoosa. Inni waan isin hojjattan beekaadha. Hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu. Ishee irratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbirratti hirkachuun barbaachisaa ta'uu.
- Nabiyyiin (saw) haqa ifaa irra ta'uu ibsuun isaan qulqulleessuu.
- Qalbii qajeelchuun harka Rabbii jira malee harka Ergamaa Rabbii (saw) hin jiru.
- Hirribni du'a irratti akeeka; dammaquun immoo kaafamuu akeeka.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩
وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا
مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٠ إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ
ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ
٩١ وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ
وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢ وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ
سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣

سُورَةُ القَصَصِ — ترتيبها ٢٨ — آياتها ٨٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

طسٓمٓ ١ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢ نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ
مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣ إِنَّ
فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا يَسۡتَضۡعِفُ
طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ
مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤ وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥



(89) Namni Guyyaa Qiyaamaa iimaanaafi hojii gaarii fudhatee dhufe jannatatu isaaf jira. Isaan guyyaa sana naasuu irraa nagaa bahoodha.

(90) Namni kufriifi yakkaan dhufe immoo ibiddatu isaaf jira; fuula isaaniitiin ishee keessatti darbamu. Isaan jiilchuuf jecha 'kufriifi yakka addunyaa irratti hojjataa turtan malee sila ni mindeeffamtuu?' isaaniin jedhama.

(91) Yaa ergamichaa! Kan ani gabbaruutti ajajame Rabbii Makkaa kanaa kan ishee haraama godhee ishee keessatti dhiigni hin dhangalaafamneefi namni tokkollee ishee keessatti hin miidhamneeti. Mootummaan waa hundaa kan isaati. Ani warra Rabbiif ajajame irraa ta'uu ajajameera.

(92) Qur'aana namoota irratti dubbisuus ajajameera. Namni qajeelfama isaatiin qajeelee waan isa keessa jiruun hojjate bu'aan qajeeluma isaa isumaafi. Namni jallatee waan isa keessa jiru dhiisee isas mormee waan isa keessa jiruttis hojjachuu dhiise 'ani warra dinniinanu irraayi; adabbii irraan isin akeekkachiisa. Qajeelumni anarkaa miti' jedhi.

(93) Yaa Ergamichaa! 'tola Isaa lakkaa'amee hin dhumne irratti faaruun kan Rabbiiti' jedhi. Mallattoolee isaa lubbuu keessan, samii, dachiifi soorata keessan keessatti isin agarsiisa. Beekumsa haqa jala isin bulchu beekuuf jirtu. Rabbiin kee waan isin hojjattan irraa dagataa miti. Inumaa inni isa argaadha. Homaa Isa hin dhokatu; sanarratti isin mindeessuuf jira.

## BOQONNAA ALQASAS

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

dandeettiifi aadaa Rabbii kan Inni dadhabdoota tumseefi boontota halaake ibsuudhaan madaala dhugaa kan humnaa dubbachuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) (Xaa Siin Miim) waan ishee fakkaatu irratti jalqba suuraa Albaqaraatti dubbanneerra.

(2) Kun keeyyattoota Qur'aana ifaa ta'eeti.

(3) Ummata amananiif seenaa Muusaafi Fir'awn dhugaa shakkiin keessa hin jirreen sirratti dubbifna.

(4) Fir'awn dachii Misraa irratti quufe. Isheerratti moo'e. Jiraattota ishee garee gareetti qoqqoode. Garee kaan ni hacuuca. Isaan Banii Israa'iili. Innis ilmaan dhiiraa ajjeesuufi dubartoota isaanii hambisuudhaani. Inni warra miidhaa, quufaafi boonaan dachii keessa balleessan irraa ture.

(5) Ilmaan Israa'iil warra Fir'awn hacuuce irratti tola ooluu feena. Innis diinota isaanii halaakuufi hacuuccaa isaan irraa deebisuu, imaamota haqa keessatti isaanitti hidhatamu gochuufi booda Fir'awn halaakamee warra dachii Shaam barakaa qabdu dhaalan isaan gochuudha. Akkuma Rabbiin jedhe: "ummata warra hacuucamaa turan baha dachiifi dhiha ishee kan barakaa keessa goone dhaalchisne. "

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iimaanaafi hojiin gaariin sababa Guyyaa Qiyaamaa naasuu irraa bilisa nama baasuudha.
- Kufriifi yakki sababa ibidda nama seensisuudha.
- Harama keessatti ajjeechaan, badii dalaguuniifi adamoon haraama.
- Tumsaafi mijeeffachuun booda Mu'uminootaa ta'a.

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا
مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَحْذَرُونَ ٦ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ
أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِي ٱلْيَمِّ وَلَا تَخَافِي
وَلَا تَحْزَنِيٓ ۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٧
فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ إِنَّ
فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُوا۟ خَٰطِـِٔينَ ٨
وَقَالَتِ ٱمْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِّي وَلَكَ ۖ لَا تَقْتُلُوهُ
عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٩
وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًا ۖ إِن كَادَتْ لَتُبْدِي بِهِۦ لَوْلَآ
أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠ وَقَالَتْ
لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ
نصف الحزب ٣٩ ١١ ۞ وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ
١٢ فَرَدَدْنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ
أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ١٣



(6) Warra taayitaa isaan gochuudhaan dachii irratti isaaniif mijeessinee Fir'awniifi gargaaraa isaa kan jalqabaa Haamaaniin akkasumas raayyota isaanii mootummaan isaanii baduufi harka nama Banii Israa'iil keessatti dhalatuutiin deemuu kan sodaataaran isaan agarsiisuu feena.

Rabbiin yeroma waan mootummaan Fir'awn ta'uufi waan Muusaafi ummanni isaa ittiin kabajamuuf deeman dubbate guddina kan hanga ergamuu isaatti jiru ibse. Ni jedhe:

(7) Gara haadha Muusaatti 'isa hoosisi; yeroo Fir'awniifi ummanni isaa isa ajjeesuu sodaatte sanduuqa keessa kaa'ii laga Naayil keessatti darbi. Bishaaniin nyaatamuufi miidhaa Fir'awn isaaf hin sodaatin. Isaan adda bahuu keetiinis hin gaddin. Nuti gara keetti isa deebisoodha. Ergamoota Rabbii warra namootatti ergaman irraas isa taasisoodha' jechuu beeksisa goone.

(8) Waan Nuti ishee barsiifne hojiirra oolchitee sanduuqa keessa gootee lagarratti darbinaan maatiin Fir'awn isa arganii fudhatan. Kanaan wanti Rabbiin fedhe Fir'awniif diina ta'ee Rabbiin mootummaa isaa harka isaatti dhabamsiisuun akka mirkanaa'uufi. Gaddas isaanitti fida. Fir'awn, gargaaraan isaa Haamaaniifi gargaartonni isaanii hunduu sababa kufrii, yakkaafi dachii irratti badii baballisuutiin warra dilaawoo irraa ta'aniiru.

(9) Yeroo Fir'awn isa ajjeesuu fedhu haati manaa isaa 'mucaan kun anaafi sihii burqaa gammachuuti; khidmaafis nu gargaaruun yookiin ilmoo isa godhachuutu malaa hin ajjeesin' jette. Isaan waan mootummaan isaanii harka isaatti ta'uuf deemu hin beekanu.

(10) Qalbiin haadha Muusaa dhimma addunyaa hunda irraa qullaa ta'ee waa'ee Muusaa qofa yaaduu ta'e. Qalbiin ishee itti rarra'uu guddina irraa kan ka`e hanga ilma ishee ta'uu ibsitu tokko obsa dhabde. Odoo Nuti akka isheen mu'umina irraa taatuufi waan Rabbiin murteesse keessatti warra isarratti hirkatu irraa taatuuf qalbii ishee tasgabbeessuu baannee ni himti ture.

(11) Haati Muusaa erga galaana keessa isa buuftee obboleettii isaatiin 'faana isaa hordofii waan itti godhamu ilaali' jette. Akka hin baramneef fagoo irraa isa ilaaltee argite. Fir'awniifi ummanni isaa akka isheen obboleessa Muusaa taate hin beekanu.

(12) Muusaan gochuma Rabbiitiin harma dubartii kamuu hodhuu ni dide. Obboleettiin isaa yeroo akka isaan nama isaaniif hoosisu barbaadan argitu 'sila maatii seeraan isa hoosisan, isa tiksanuufi tola isaaf oolan isin akeekuu?' jette.

(13) Akka haati Muusaa dhiheenyatti isa arguufi isaan adda bahuudhaan hin gaddineef akkasumas waadaan Rabbiin gara ishee isa deebisuu seeneef dhugaa ta'uu beektuuf Muusaa gara isheetti deebifne. Garuu baay'een isaanii waadaa kana hin beekanu. Tokkoon isaanii akka isheen haadha isaa taate hin beekanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin gabroota isaa gaggaariif waan ittiin diina isaanii irraa bilisa godhu tooftaa baasa.
- Gochi zaalimaa gara isa balleessuutti adeema.
- Gara laafinsi haati ilmaaniif qabdu guddaa ta'uu.
- Miidhaa zaalimootaa jalaa bahuuf tooftaa fayyadamuun eeyyamamaadha.
- Waadaan Rabbii mirkanaa'uun waan hin hafneedha.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾ وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا
فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِۦ ۖ
فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِى مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِى مِنْ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ
مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ
مُّبِينٌ ﴿١٥﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى فَٱغْفِرْ لِى فَغَفَرَ لَهُۥٓ ۚ إِنَّهُۥ
هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦﴾ قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ فَلَنْ أَكُونَ
ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٧﴾ فَأَصْبَحَ فِى ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا
ٱلَّذِى ٱسْتَنصَرَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُۥ ۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِىٌّ
مُّبِينٌ ﴿١٨﴾ فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِٱلَّذِى هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ
يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِى كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًۢا بِٱلْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ
إِلَّآ أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِينَ
﴿١٩﴾ وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ ٱلْمَلَأَ
يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَٱخْرُجْ إِنِّى لَكَ مِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٢٠﴾
فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢١﴾



Rabbiin yeroma jalqaba Muusaa dubbatee ka'u dardarummaa isaa dubbatee ni jedhe:

(14) Yeroma umurii qaamni isaa jabaatu gahu humna isaa mirkaneeffatu odoo nabiyyii hin ta'in dura hubannoofi beekumsa amantii Banii Israa'iil isaaf kennine. Akkuma ajajamuu isaa irratti Muusaa mindeessine warra gaarii hojjatan hundaayuu baraafi bakka hundattuu ni mindeessina.

(15) Muusaan yeroo namoonni mana isaanii keessa boqotanu magaalattii seenee nama lama kan wal falmanuufi wal rukutan arge. Inni tokko Ilmaan Israa'iil irraayi; inni kaan immoo ummata Fir'awn irraayi. Inni ummata Muusaa irraa ta'e diina isaa kan Qibxii irratti isa gargaaruu gaafate. Muusaan isa Qibxii sana habootteedhaan rukute. Waan humna qabuuf rukuttaa kanaan ajjeese. Muusaan achumaan 'kun miidhagsuufi gowwuumsuu shayxaanaa irraayi. Shayxaanni nama isa hordofeef diinaa jallisaa diinummaan isaa ifa galaadha. Wanti narraa argame kun sababa diinummaa isaatiifi waan na jallisuu fedhuufi' jedhe.

(16) Muusaan Rabbii isaa kadhatee badii isarraa argame amanee 'yaa Rabbiin ani Qibxii kana ajjeesuudhaan lubbuu kiyya miidheera. Yakka kiyya naaf araarami' jedhe. Rabbiin akka Muusaaf araarame nutti hime. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(17) Ergasii itti fufee du'aa'ii Muusaa nutti hime: 'yaa Rabbiin sababa humna, ogumaafi beekumsa ati tola natti ooltee yakkamtoota yakka isaanii irratti kanin gargaaru hin ta'u' jedhe.

(18) Erga ajjeechaan nama Qibxii kun isarraa argamee magaalattii keessatti sodaataa waan uumamuu eegaa bule. Oggas namichi inni kaleessa diina isaa Qibxii irratti gargaarsa isa gaafate (ammas) Qibxii biraa irratti gargaarsa isa gaafate. Muusaan: 'ati jallataa jallina ifa galaa qabuudha' isaan jedhe.

(19) Yeroo Muusaan Qibxii isa diina isaan lamaanii ta`e qabuu fedhu inni Israa'iilii sun jecha 'ati jallataa ifa galaadha' jedhu waan dhagaheef isa qabuu fedha se'ee Muusaadhaan 'ati akka kaleessa lubbuu ajjeefte ana ajjeesuu feetaa? Ati dachii keessatti nama feete ajjeeftee miidhuudhaan nama boonaa ta'uu feeta. Nama wal falme kan araarsitu hin taane' jedheen.

(20) Yeroma oduun biyya keessa faca'u namni tokko moggaa magaalaa irraa Muusaaf garaa laafee ariifataa dhufee 'yaa Muusaa qondaaltonni Fir'awn si ajjeesuuf mari'ataa jiru; biyyattii keessaa bahi ani warra tola siif yaadu irraayi' jedheen.

(21) Muusaan gorsa nama tola isaaf yaadeetiin bulee sodaataa waan uumamu eeggataa bahe. Rabbii isaa kadhatee 'yaa Rabbiin ummata miidhaa raawwattoota jalaa akka isaan hamtuu narraan hin geenye na tumsi' jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yakka ofii amanuun adaba du'aa'iiti.
- Galanni faarfamaan waan gabricha Rabbiin buluufi yakka irraa fagaachuutti kaasuudha.
- Tola yaadanii gorsuutti ariifachuun keessumaa yeroo lubbuu mu'uminaa tumsuuf ta'ee akkaan barbaachisaadha.
- Sababa bilisa nama baasu qabachuufi du'aa'iin gara Rabbii deebi'uun dirqama.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلۡقَآءَ مَدۡيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يَهۡدِيَنِي سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ٢٢ وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدۡيَنَ وَجَدَ عَلَيۡهِ أُمَّةٗ مِّنَ
ٱلنَّاسِ يَسۡقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمۡرَأَتَيۡنِ تَذُودَانِۖ قَالَ
مَا خَطۡبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسۡقِي حَتَّىٰ يُصۡدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا
شَيۡخٞ كَبِيرٞ ٢٣ فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ
رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلۡتَ إِلَيَّ مِنۡ خَيۡرٖ فَقِيرٞ ٢٤ فَجَآءَتۡهُ إِحۡدَىٰهُمَا
تَمۡشِي عَلَى ٱسۡتِحۡيَآءٖ قَالَتۡ إِنَّ أَبِي يَدۡعُوكَ لِيَجۡزِيَكَ
أَجۡرَ مَا سَقَيۡتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيۡهِ ٱلۡقَصَصَ قَالَ
لَا تَخَفۡۖ نَجَوۡتَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٥ قَالَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا
يَٰٓأَبَتِ ٱسۡتَـٔۡجِرۡهُۖ إِنَّ خَيۡرَ مَنِ ٱسۡتَـٔۡجَرۡتَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡأَمِينُ
٢٦ قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنۡ أُنكِحَكَ إِحۡدَى ٱبۡنَتَيَّ هَٰتَيۡنِ عَلَىٰٓ أَن
تَأۡجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٖۖ فَإِنۡ أَتۡمَمۡتَ عَشۡرٗا فَمِنۡ عِندِكَۖ
وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ أَشُقَّ عَلَيۡكَۚ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧ قَالَ ذَٰلِكَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَۖ أَيَّمَا ٱلۡأَجَلَيۡنِ
قَضَيۡتُ فَلَا عُدۡوَٰنَ عَلَيَّۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٞ ٢٨



(22) Yeroo gara Madyanitti garagalee deemu 'Rabbiin kiyya gara karaa toltuu na akeekuun ni mala. Ishee irraa hin jalladhu' jedhe.

(23) Yeroma bakka bishaan ummanni Madyan obaafatan gahu ummata bayladoota isaanii obaasan arge. Isaan boodaa immoo dubara lama kan busaa'ee isaanii hanga namoonni obaasanii fixanutti duuba deebisan argee 'maal haalli keessan namoota waliin hin obaafattanuu?' jedhe. Isaan ni jedhan: 'aadaan keenya wal makachuu baqa hanga tikfattoonni deebi'anutti booda aanna hin obaafannu. Abbaan keenya jaarsa umurii guddaati. Obaasuu hin danda'u. Kanaaf busaa'ee keenya obaasuuf dirqamne. '

(24) Isaaniif garaa laafee busaa'ee isaanii obaaseefii ergasii gara gaaddisaa deebi'ee boqote. Dhimma isaa Rabbitti dhiheeffatee Rabbiin kadhatee 'yaa Rabbiin ani toltuu ati narratti buufte hundattuu haajomaadha' jedhe.

(25) Dubarri lamaan abbaa isaanii bira deemanii oduu isaa itti himan. Ishee tokko akka isa waamtuuf erge. Qaanfiidhaan deemaa isatti dhuftee 'abbaan kiyya isa ati nuuf obaafte mindaa sii kennuu fedhee si waamaara' jetteen. Muusaan yeroo abbaa isaaniitti dhufu seenaa isaa itti odeessee qalbii isaa tasgabbeessee 'hin sodaatin; ummata miidhaa raawwattootaa Fir'awniifi loltoota isaa jalaa bilisa baateetta. Isaan Madyan irratti taayitaa hin qabanu. Miidhaa wahii sirraan gahuu hin danda'anu' jedhe.

(26) Intala isaa keessaa tokko 'yaa abbaa kiyya! Akka busaa'ee nuuf tiksu mindaan isa qacari. Inni ramadachuuf ni mala. Innis waan humnaafi amanamummaa walitti qabateef humna isaatiin dirqama isaa bahata; amanamummaa isaatiin waan harkatti amanamame tiksa' jette.

(27) Abbaan isaanii Muusaan dubbatee 'ani intaloo kiyya kana irraa tokko ati waggaa saddeet busaa'ee naa eeguudhaan si fuusisuun fedha. Yoo waggaa kudhan guutte immoo inni tola si biraa ta'een malee dirqamaa miti. Walii galteen waggaa saddeet waan ta'eef. Kan sanaa olii fedhiidhaani. Waan sitti ulfaatu si dirquu hin fedhu. Yoo Rabbiin fedhe warra gaggaarii walii galtee isaanii guutan irraa ta'uu na argita' jedhe.

(28) Muusaanis 'kun anaafi si jidduutti walii galteedha. Baallama isa kamuu waggaa saddeet yookiin kudhan yoon siif hojjadhe waan narra jiru warra guuteerraan ta'a. Dabalata narraa hin barbaadin. Waan nuti walii galle irratti Rabbiin wabiidha. To'ataadhas' jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbirratti hirkachuun kallattii addunyaafi aakhiraatti ittiin milkaa'anuudha.
- Dubartiin Muslimaa qaanfachuun kabajamuufi sadarkaan ishee ol ta'uuf sababa ta'a.
- Yaada burqisiisuu keessatti dubartiin ni hirmaatti. Yoo sirrii ta'eef yaada isaanii irratti ni hirkatama.
- Humnaafi amanamummaan amala itti gaafatamaa milkaa'aati.
- Mahriin tajaajilaan ta'uu ni danda'a.

ثلاثة أرباع الحزب ٣٩

۞ فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلۡأَجَلَ وَسَارَ بِأَهۡلِهِۦٓ ءَانَسَ مِن جَانِبِ
ٱلطُّورِ نَارٗاۖ قَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم
مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ جَذۡوَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ
٢٩ فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ مِن شَٰطِيِٕ ٱلۡوَادِ ٱلۡأَيۡمَنِ فِي ٱلۡبُقۡعَةِ
ٱلۡمُبَٰرَكَةِ مِنَ ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّيٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٠ وَأَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ كَأَنَّهَا
جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ يُعَقِّبۡۚ يَٰمُوسَىٰٓ أَقۡبِلۡ وَلَا تَخَفۡۖ
إِنَّكَ مِنَ ٱلۡأٓمِنِينَ ٣١ ٱسۡلُكۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ
بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖ وَٱضۡمُمۡ إِلَيۡكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهۡبِۖ
فَذَٰنِكَ بُرۡهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ
كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٣٢ قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلۡتُ مِنۡهُمۡ نَفۡسٗا
فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ٣٣ وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفۡصَحُ مِنِّي لِسَانٗا
فَأَرۡسِلۡهُ مَعِيَ رِدۡءٗا يُصَدِّقُنِيٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ٣٤
قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجۡعَلُ لَكُمَا سُلۡطَٰنٗا فَلَا
يَصِلُونَ إِلَيۡكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآۚ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلۡغَٰلِبُونَ ٣٥



(29) Muusaan yeroo baallama isa irra guutuu ta'e waggaa kudhan xumuru maatii isaatiin Madyan irraa gara Misraa deemu cinaa Xuuritti ibidda arge. Maatii isaatiin 'as turaa ani ibiddan arge. Achii odeeffannoo wahii yookiin xomboraa ittiin ibidda qabsiifattanii qorra ofirraa deebifattan isiniif fiduutu mala' jedhe.

(30) Yeroma Muusaan ibiddattiitti dhaqu moggaa dhiibuu mirgaa bakka Rabbiin achitti Muusaan dubbachuudhaan barakaa taasise irraa Gooftaan isaa mukattii irraa isa waamee ni jedhe: 'yaa Muusaa Ani Anatu Rabbii uumama hundaati.

(31) Ulee kee darbi. Muusaanis ajaja Rabbii isaa guutee darbe. Yeroma ariitiidhaan akka bofaa sosocho'uu ishee argu Muusaan sodaatee irraa baqachuuf gara gale. Baqa isaa irraa hin deebine. Rabbiin isaa isa waamee ni jedhe: 'yaa Muusaa as deebi'i; ishee hin sodaatin. Ati isheefi kan biraa waan sodaattu irraa nagaa baafamaadha.

(32) Harka kee mirgaa banaa qamiisa keetii kan mormaa gadii keessa seensisi. Adii lamxii hin qabnee taatee baati. ' Achumaan Muusaan seensisee adii akka cabbii taatee baate. Akka sodaan sirraa tasgabbaa'uuf harka kee ofitti qabi jedheen. Muusaan ofitti qabnaan sodaan irraa deema. Mallattoon dubbataman kun lamaan uleefi harki ragoolee Rabbii kee biraa gara Fir'awniifi qondaaltota isaatti ergamaniidha. Isaan ummata kufriifi yakkaan ajaja Rabbii irraa bahaniidha.

(33) Muusaan ni jedhe: 'yaa Rabbiin ani lubbuu isaan irraa ta'e ajjeeseen ture yoo ergaa isaanitti dhaqqabsiisuuf gara isaanii dhaqe na ajjeesuu isaaniin sodaadha.

(34) Obboleessi kiyya Haaruun haasaan kan isaatu kiyyarra ifaadhaa ana waliin gargaaraa taasisii ergi. Yoo isaan na kijibsiisan ana dhugoomsa. Akkuma aadaa ummata ati ergamoota itti ergitee isaanis ana kijibsiisuun sodaadha.

(35) Rabbiin du'aa'ii Muusaa qeebalee 'yaa Muusaa Nuti obboleessa kee gargaaraa goonee si waliin erguudhaan si jabeessina. Ragaafi mallattoolees isiniif kennina. Hamaa isin jibbitanu isin irraan hin gahanu. Sababa mallattoolee ishee Nuti isinii waliin ergineetiin, isiniifi Mu'uminoota isin hordofantu injifataadha' jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waadaa guutuun aadaa Mu'uminootaati.
- Rabbiin Muusaan dubbachuu haqiiqumaan mirkanaa'eera.
- Namni gara Rabbitti waamu nama isa gargaaru haajoma.
- Daa'iin arraba colloomuun barbaachisaadha.

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ
مُّفۡتَرٗى وَمَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٦
وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ مِنۡ عِندِهِۦ وَمَن
تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧
وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ مَا عَلِمۡتُ لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ
غَيۡرِي فَأَوۡقِدۡ لِي يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجۡعَل لِّي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ
أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣٨
وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ
أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا يُرۡجَعُونَ ٣٩ فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ
فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠
وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
لَا يُنصَرُونَ ٤١ وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ
وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ٤٢ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا
مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ
بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٣



36 Yeroma Muusaan mallattoolee keenya ifaa taateen isaanitti dhufu ‘kun kijiba Muusaan uume malee homaa miti; kana abbootii keenya duraanii irraa hin dhageenye’ jedhan.

37 Muusaan Fir’awniin dubbatee ‘Rabbii kiyyatu nama haqaa kan qajeeluma isa biraa ta’een dhufe beeka. Akkasumas nama aakhiraatti boonni gaariin ta’uuf isatu beeka. Zaalimoonni waan barbaadan argachuufi waan sodaatan irraa bilisa bahanii hin milkaa’anu’ jedhe.

38 Fir’awn qondaaltota isaatiin dubbatee ‘yaa qondaaltotaa! Ana malee gabbaramaa biraa isiniif hin beeku. Yaa Haamaan akka inni jabaatuuf dhoqqee irratti ibidda naa qabsiisii ijaarsa ol dheeraa naaf ijaarii isa Muusaan gabbaru kana ilaalee isarra gahuun ni malaa. Ani Muusaan jecha isaa kan ani gara keetiifi ummata keetiin ergame jedhee himatu keessatti kijibaadha jechuun yaada’ jedhe.

39 Of guddisuun Fir’awniifi waraana isaa dachii Misraa irratti haqaan maleetti ni jabaate. Kaafamuu ni morman. Isaan Guyyaa Qiyaamaa qorannoofi adabbiidhaaf gara keenyatti hin waan hin deebine se`an.

40 Isaafi loltoota isaas qabnee bishaan keessatti darbinee nyaatamanii dhuman. Yaa ergamichaa! Booddeen zaalimootaa akkam akka ta’e xinxali. Deebiifi boonni isaanii halaaka ta’e.

41 Warra quufaafi jajalloo kufrii baballisanuun gara ibiddaatti waamaniif hidhannoo isaan taasifne. Guyyaa Qiyaamaas ibibdda irraa hin tumsamanu. Inumaayyuu waan sunnaa hamtuu karaa godhaniif adabbiin dachaa isaaniif godhama. Yakki gocha isaaniifi warra isaan hordofee hojjatee isaanirratti barreeffama.

42 Adabbii isaanii irratti dabalata addunyaa irratti xinneenyaafi abaarsa isaan hordofsiifne. Guyyaa Qiyaamaa isaan warra arrabsamaa rahmata Rabbii irraa fageeffamaa irraa ta’u.

43 Booda ummata duraaniitti ergamoota erginaan isaan kijibsiisuudhaan halaaknee Muusaadhaaf Tawraatiin kennineerra. Ishee keessa waan nama fayyaduufi miidhu kan agarsiisutu jira. Ishee keessa gara toltuutti qajeelchuufi Mu’uminootaaf rahmatatu jira. Innis waan toltuu addunyaafi aakhiraa qabuufi. Kunis akka isaan tola Rabbii isaanirra jiru yaadatanii isa galateeffatanii itti amananuufi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Shubhaa lalaaftuudhaan haqa deebisuun amala warra quufaati.
- Boonni haqa hordofuu irraa ni dhorga.
- Booddeen warra boonuu fokkachuun aadaa Rabbiiti.
- Dharaafis imaama, daa’ii, bocaafi mallattoolee isaatu jira.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلۡغَرۡبِيِّ إِذۡ قَضَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلۡأَمۡرَ وَمَا كُنتَ
مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٤٤ وَلَٰكِنَّآ أَنشَأۡنَا قُرُونٗا فَتَطَاوَلَ عَلَيۡهِمُ
ٱلۡعُمُرُۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيٗا فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ تَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ
ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٤٥ وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ
ٱلطُّورِ إِذۡ نَادَيۡنَا وَلَٰكِن رَّحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا
مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٤٦
وَلَوۡلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ فَيَقُولُواْ
رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ
مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧ فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ
لَوۡلَآ أُوتِيَ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ مُوسَىٰٓۚ أَوَلَمۡ يَكۡفُرُواْ بِمَآ أُوتِيَ
مُوسَىٰ مِن قَبۡلُۖ قَالُواْ سِحۡرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓاْ إِنَّا بِكُلّٖ كَٰفِرُونَ
٤٨ قُلۡ فَأۡتُواْ بِكِتَٰبٖ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهۡدَىٰ مِنۡهُمَآ أَتَّبِعۡهُ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٤٩ فَإِن لَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكَ فَٱعۡلَمۡ
أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَمَنۡ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيۡرِ
هُدٗى مِّنَ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٠



(44) Yaa ergamichaa! Yeroo nuti ajaja gara Muusaatti dhaqqabsiifnee gara Fir'awniifi qondaaltota isaatti isa erginu ati cinaa gaara Muusaa irraa gara dhihaa jiruu bira hin turre. Ati yeroo sana isaan bira jiraattee seenaa isaanii bartee namatti himuuf hin dandeessu. Wanti ati isaanitti himtu beeksisa Rabbiin biraa ta'eedha.

(45) Garuu Nuti booda Muusaatii ummata baay'ee uumnee yeroon isaanirratti dheeratee waadaa Rabbii dagatan. Ati biyya Madyan keessa jiraatte keeyyata keenya isaan irratti hin dubbifne. Garuu Nuti of biraa si erginee seenaa Muusaafi Madyaniin keessa turuu isaa sitti himne. Achiin waan Rabbiin sitti beeksise kana isaanitti himte.

(46) Yeroo Nuti Muusaa waamnee beeksisa isatti goonu ati cinaa tabba Xuurii bira jiraattee (taatee kana) isaanitti kan himtu hin taane. Garuu Nuti rahmata Nu biraa ta'een namootaaf rahmata goonee si ergine. Ummata si dura ergamaan wayii itti hin ergamne akka ati dinniintee gorfamanii waan ati Rabbiin biraa isaanitti fiddetti amananuuf seenaa kanaa sitti himne.

(47) Odoo ogga sababa kufriifi yakka isaan irra jiraniitiin adabbiin Rabbii isaan mudate, ergamaan isaanitti ergamuu dhabuu ragaa godhatanii 'maaliif sila akka nuti keeyyattoota kee hordofnee ittiin hojjannee Mu'uminoota Rabbitti amananii ajaja Rabbiitiin hojjatan irraa taanuuf ergamaa nutti hin ergine?' jechuu baatanii silaa odoo si hin ergin adabbii isaanitti ariifachiifna ture. Garuu akka ergamaa isaanitti erguudhaan sababa fixannuuf isaan tursiifne.

(48) Yeroo Muhammad (saw) ergaadhaan Qurayshotatti dhufu Yahuudaa gaafannaan 'sila Muhammad maaliif mallattoolee Rabbii isaa biraa ergamuu isaatiif ragaa ta`u akka Muusaan fudhatee dhufe kan akka uleefi harkaa fudhatee dhufuu dhiise?' kan jedhu isaan qabsiisan. Yaa Ergamichaa! Deebii isaanii keessatti 'sila yahuudonni waan duraan muusaan kennametti hin kafarree? Qur'aanaafi Tawraatiin lachan isaaniituu sihrii dha; wal gargaaru hin jennee? Nuti Tawraatiifi Qur'aanattis warra morme hin jennee?' jedhiin.

(49) Yaa Ergamichaa! Warra kanaan 'jecha Tawraatiifi Qur'aanni sihriidha jettan keessatti dhugaa kan dubbattanu yoo taataniif kitaaba Rabbiin biraa buufame isaan lamaan irra sirrii ta`e fidaa isan hordofaa' jedhiin.

(50) Yeroo ati akkas jettuun Qurayshonni kun yoo didan, egaa Qur`aanaafi Tawraatiin kijibsiisuun isaanii fedhii lubbuu isaanii hordofuudhaani malee beekumsaan akka hin taane mirkaneeffadhu. Nama qajeelfama Rabbii dhiisee fedhii isaa hordofe caalaa jallataan hin jiru. Rabbiin ummata Rabbitti kafaruudhaan lubbuu isaanii miidhan gara karaa sirrii ta`etti hin qajeelchu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ergamaan Rabbii ghaybii (qaama miiraa irraa fagoo ta`e) waan Rabbiin isaan barsiise malee hin beekanuu akeeka.
- Zamanni dheerachuudhaan beekumsi dhokachuu.
- Wahyii Rabbiin ergamoota isaatti erge caalaa waan qajeelaa ta'e fidaa jechuudhaan kaafiroota dadhabsiisuu.
- Kaafiroonni sababa fedhii hordofuutiin akka jallatan ragaa hordofuudhaan akka hin taane akeeka.

الحزب ٤٠

۞ وَلَقَدۡ وَصَّلۡنَا لَهُمُ ٱلۡقَوۡلَ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٥١ ٱلَّذِينَ
ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٥٢ وَإِذَا يُتۡلَىٰ
عَلَيۡهِمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبۡلِهِۦ
مُسۡلِمِينَ ٥٣ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡتَوۡنَ أَجۡرَهُم مَّرَّتَيۡنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدۡرَءُونَ
بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٥٤ وَإِذَا سَمِعُواْ
ٱللَّغۡوَ أَعۡرَضُواْ عَنۡهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ سَلَٰمٌ
عَلَيۡكُمۡ لَا نَبۡتَغِي ٱلۡجَٰهِلِينَ ٥٥ إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦
وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلۡهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفۡ مِنۡ أَرۡضِنَآۚ أَوَلَمۡ
نُمَكِّن لَّهُمۡ حَرَمًا ءَامِنٗا يُجۡبَىٰٓ إِلَيۡهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَيۡءٖ رِّزۡقٗا
مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧ وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن
قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ تُسۡكَن مِّنۢ
بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥٨ وَمَا كَانَ رَبُّكَ
مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ
ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهۡلِكِي ٱلۡقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهۡلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩



(51) Akka isaan gorfamanii amananuuf jecha mushrikootaafi Ilmaan Israa’iiliif seenaa warra duraatiifi balaa yeroo isaan ergamoota kijibsiisan isaanitti bu’e ibsineerra.

(52) Warri odoo Qur’aanni hin bu’in dura Tawraatti amanuu irra turan isaan waan kitaabicha keessatti arganuuf jecha Qur’aanattis ni amanu.

(53) Yeroo isaan iratti dubbifamu ‘inni dhugaa Rabbii keenya biraa ta’eedha; isatti amanneerra. Nuti odoo Qur’aanni kun hin dhufin waan ergamoonni fidanitti waan amannee turreef muslimoota turre’ jedhan.

(54) Warra amala dubbatame kanaan ibsaman sababa isaan kitaaba isaaniitti amanuufi waan Muhammad (saw) fidetti amanuu irratti obsaniif Rabbiin mindaa hojii isaanii si’a lama isaaniif kenna. Hojii toltuu hojjataniin hamtuu of irraa deebisu. Waan nuti isaaniif kenninee irraas karaa toltuu keessatti kennatu.

(55) Mu’uminoonni abbootii kitaabaa irraa ta’an kun yeroo soba dhaga’an millachuun maleetti irraa garagalu. Warra dharaatiin dubbataniis ‘nuuf mindaa hojii keenyaatu jira; isiniifis mindaa hojii keessaniitu jira. Arrabaafi rakkoo kam irraa nurraa bilisa taataniittu. Waan amantiifi addunyaa irrattis miidhaa qabuuf wallaalaa waliin saahiboomuu hin feenu’ jedhu.

(56) Yaa Ergamichaa! Ati nama feete kan akka Abuu Xaalibiifi kan biroo qalbii isaa keessa iimaana buusuudhaan qajeelchuu hin dandeessu. Garuu Rabbitu abbaa fedheef iimaana kenna. Inni warra beekumsa isaa keessatti karaa sirrii ta`e irratti qajeelumni isaaf murtaa`e ni beeka.

(57) Mushrikoonni warri Makkaa Islaamaafi iimaana hordofuu irraa rakkoo himatanii ‘yoo si waliin Islaama ati fidde hordofneef diinni keenya dachii keenya irraa nu baasu’ jedhan. Sila Nuti mushrikoota kanaaf Harama keessatti dhiiga buusuufi miidhaa haraama gochuudhaan namoonni biroo isaan weeraruu irraa nagaa hin taasifnee? Fuduraan waa hundaatu gara isaatti fidamti. Kun soorata Nu biraa ta’eedha. Garuu baay’een isaanii qananii Rabbiin isaan qanansiisee beekanii hin galateeffatanu.

(58) Magaalotiin qananii Rabbiin ishee qanansiise dagattee yakkaan daangaa darbite adabbii ishee irratti erguudhaan halaakne baay’eedha. Kun manneen isaaniiti barbadooftee namoonni irra dabarfatu. Booda jiraattota isheetii namoota xiqqoo dhufee taru malee keessa hin jiraatamne. Nuti warra samii, dachiifi waan jidduu isaanii dhaallu taaneerra.

(59) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee magaalaa tokko akkuma ati Makkatti ergamte, hanga magaalaa ishee guddittiitti ergamaa erguudhaan uzrii fixutti kan barbadeessu hin taane. Jiraattota biyya tokkoo odoo isheen haqarra jirtuu kan halaaknu hin taane. Kan Nuti isaan halaaknu yeroo isaan kufriifi yakkaan miidhaa raawwataniidha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaa namni abbootii kitaabaa irraa ta’e nabiyyiitti amane qabu; inni mindaa lama qaba.
- Tawfiiqni harka Rabbii qofa malee nama biraa kamirkayyuu hin jiru.
- Haqa hordofuun nageenyaaf sababa ta’a; akka mushrikoonni jedhan sodaaf sababa hin ta’u.
- Nama dhuunfaafi hawaasatti quufuun rakkoo guddaadha.
- Rahmata Rabbii irraa kan ta’e inni hanga ergamaa erguun uzrii fixutti biyya kamuu hin halaaku.

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ
ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٠ أَفَمَن وَعَدۡنَٰهُ وَعۡدًا حَسَنٗا
فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعۡنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ هُوَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ
مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٦١ وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ
ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٦٢ قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ رَبَّنَا
هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغۡوَيۡنَآ أَغۡوَيۡنَٰهُمۡ كَمَا غَوَيۡنَاۖ تَبَرَّأۡنَآ إِلَيۡكَۖ
مَا كَانُوٓاْ إِيَّانَا يَعۡبُدُونَ ٦٣ وَقِيلَ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ
فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ لَوۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ يَهۡتَدُونَ
٦٤ وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبۡتُمُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦٥
فَعَمِيَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَنۢبَآءُ يَوۡمَئِذٖ فَهُمۡ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٦ فَأَمَّا
مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلۡمُفۡلِحِينَ
٦٧ وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ
ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٨ وَرَبُّكَ يَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ
صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٦٩ وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ
ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلۡأُولَىٰ وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٧٠



Yeroo mushrikoonni haqa hordofuudhaaf rakkoo lolaafi daldalli irraa citu himatanu, Rabbiin deebii isaaniif kennee ni jedhe:

(60) Wanti kamuu kan Rabbiin isiniif kenne inni meeshaa isin itti fayyadamtanuufi jiruu addunyaa keessatti ittiin of miidhagsitanuudha. Sana booda ni dhuma. Mindaan guddaan aakhiraatti Rabbiin bira jiru waan addunyaa irra caalaafi turaadha. Sila kana xinxaltanii waan dhumu dhiisanii waan hafu hin filattanuu?

(61) Sila namni nuti aakhiraatti jannataafi qananii turaa ishee keessa jiru isaaf waadaa seenne akka nama nuti jiruu addunyaa keessatti qabeenyaafi faaya inni itti fayyadamu isaaf kenninee ergasii inni Guyyaa Qiyaamaa warra gara ibidda jahannamaa fidamu irraa ta'ee ni ta'aa?

(62) Guyyaa Rabbiin isaanii 'shariikonni kiyya warri isin anaa gaditti gabbaraa turtan kan Anaaf shariika jedhaa turtan eessa jiru?' jechuun isaan gaafatu,

(63) Warra gara kufriitti waamu irraa kan adabbiin isaanirratti murtaa'e 'yaa Rabbii keenya! Warri kun isaan nuti akkuma ofiif jallanne jallifneedha. Isaan irraa gara keetti qulqulloofna. Wanti isaan gabbaraa turan shayxaanota' jedhan.

(64) Achumaan 'akka xinneenya isin keessa jirtan irraa bilisa isin baasanuuf shariikota (gabbaramtoota) keessan waamaa' jedhamu. Achiin shariikota isaanii waaman; isaaniifis hin owwaanne. Adabbii isaaniif qopheeffames argan. Odoo addunyaatti haqatti qajeelanii kan hawwan ta'an.

(65) Guyyaa Rabbiin isaanii 'ergamoota kiyya warra ani isinitti ergeef maal owwaattan?' jedhee isaan gaafatu,

(66) Wanti isaan ragaa godhatan isaan dhokatee homaa hin dubbatanu. Waan gara ibiddaa deemuu isaanii mirkaneeffataniif cinqii irraa gariin isaanii garii hin gaafatanu.

(67) Mushrikoonni kufrii irraa tawbatanii Rabbiifi ergamaa isaatti amananii hojii gaarii hojjatan warra milkaa'an irraa ta'uun isaanii mirkanaa'eera.

(68) Yaa Ergamichaa! Rabbiin kee waan uumuu fedhe ni uuma. Nama fedhes nabiyyummaafi Isaan buluudhaaf ni filata. Mushrikoonni filannoo ittiin Rabbirratti mormanu hin qabanu. Waan isaan Isa waliin gabbaraaranu irraa qulqullaa'eera.

(69) Rabbiin kee waan qomti isaanii dhoksituufi mulliftu ni beeka. Sanarraa homaa Isa hin dhokatu. Sanarratti isaan mindeessuuf jira.

(70) Inni Allaahii Isa dhugaan gabbaramaan isa malee hin jirreedha. Addunyaatti faaruun kan Isaa qofa. Aakhiraattis faaruun kan Isaati. Isaaf murtii raawwatamu kan hin deebifamnetu jira. Guyyaa Qiyaamaa qorannoofi mindaadhaaf gara isaa qofa deebifamtu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni sammuu qabu, nama isaa dhumu dhiisee isa hafu filatuudha.
- Tawbaan waan isheedhaan duraa ni harcaafti.
- Filannoon kan Rabbiiti malee kan gabrootaatii miti; isarkatti mormuu hin danda'an.
- Beekumsi Rabbii hojii gabrootaa dhokateefi mullate marsaadha.

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلَّيۡلَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِضِيَآءٍۚ أَفَلَا تَسۡمَعُونَ
٧١ قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ
يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِلَيۡلٖ تَسۡكُنُونَ
فِيهِۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٧٢ وَمِن رَّحۡمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ
وَٱلنَّهَارَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٧٣ وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ
كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٧٤ وَنَزَعۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا فَقُلۡنَا
هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ فَعَلِمُوٓاْ أَنَّ ٱلۡحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنۡهُم
مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٧٥ ۞إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوۡمِ مُوسَىٰ
فَبَغَىٰ عَلَيۡهِمۡۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ
بِٱلۡعُصۡبَةِ أُوْلِي ٱلۡقُوَّةِ إِذۡ قَالَ لَهُۥ قَوۡمُهُۥ لَا تَفۡرَحۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ ٱلۡفَرِحِينَ ٧٦ وَٱبۡتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَۖ
وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنۡيَاۖ وَأَحۡسِن كَمَآ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ
وَلَا تَبۡغِ ٱلۡفَسَادَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٧٧



(71) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'yoo Rabbiin halkan hanga Guyyaa Qiyaamaatti yeroo hundaa kan adda hin cinne isinirratti taasise, gabbaramaan biraa kan ifa akka ifa guyyaa isiniif fidu eenyu? Natti himaa' jedhiin. Ragoolee kana hin dhageessanuu? Dhugaan gabbaramaan kan kana isiniif fidu Rabbiin qofa ta'uu hin hubattanuu?

(72) Yaa Ergamichaa! 'yoo Rabbiin hanga Guyyaa Qiyaamaatti guyyaa yeroo hunda kan wal irraa hin cinne isinirratti taasise gabbaramaan Rabbiin malee jiru kan halkan isin isa keessa boqottan isiniif fidu eenyu? Natti himaa' isaaniin jedhi. Mallattoolee kana hin ilaaltanuu? Dhugaan gabbaramaan kana fidu Rabbiin malee akka hin jirre hin hubattanuu?

(73) Yaa namootaa! Rabbiin rahmata isaa irraa kan ka'e halkan akka isin keessa boqottanuuf dukkana guyyaa immoo akka isin isa keessa soorata barbaaddattanuuf ifaa isiniif godhe. Kun akka isin qananii Rabbiin isin qanansiise galateeffattanii isheetti hin kafarreefi.

(74) Guyyaa Rabbiin isaanii 'shariikonni kiyya warri isin anaa gaditti gabbaraa turtan kan Anaaf shariika jedhaa turtan eessa jiru?' isaan gaafatu,

(75) Ummata hunda irraayuu nabiyyii ishee kufriifi yakka isheen irra turte kan isheerratti ragaa bahu goonee finna. Ummata kana irraa warra kijibsiisuun, 'kufriifi kijibsiisuu irra turtan irratti ragaa keessan fidaa' jenna. Ragaan isaanii ni baddi. Dhugaan inni shakkii hin qabne kan Rabbii ta'uu mirkaneeffatan. Shariikni isaan Rabbiif kijiba uumaa turan isaan irraa fagaate.

Rabbiin erga akka Fir'awn sababa taayitaa dachii irratti boone nutti himee akka Qaaruun sababa qabeenya boones nutti hime. Ni jedhe:

(76) Qaaruun ummata Muusaa irraa turee isaanirratti boone. Kuusaa qabeenyaa irraa waan bantuun kuusaa isaa garee cimtuu irratti jabaatu tokko kennine. Kan inni boone yeroo ummanni isaa 'gammachoo quufaa hin gammadin. Rabbiin warra gammachuu quufaa gammadu hin jaalatu. Inumaayyuu isaan jibbee sanarratti isaan adaba' isaan jedhaniidha.

(77) Qabeenya Rabbiin siif kenne keessatti mindaa aakhiraa barbaadi. Innis karaa toltuu keessatti arjoomuudhaani. Qooda kee addunyaa kan akka nyaataa, dhugaatii, uffataafi kan biroo hin dagatin. Akkuma Rabbiin tola sirratti oole hariiroo Rabbii waliin qabduufi gabroota Isaa waliin qabdu gaaromsi. Yakka hojjachuufi dirqama dhiisuudhaan dachii irra balleessuu hin barbaadin. Rabbiin warra dachiirra balleessan hin jaalatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Halkaniifi guyyaan wal bakka bu'aan ni'imaa Rabbii irratti galateeffachuun dirqama ta'uudha.
- Quufti akkuma taayitaafi mootummaadhaan argamu qabeenyaanis ni dhufa.
- Haala of guddisanuun gammaduun yakka Rabbiin jibbuudha.
- Nama mokkoramuun isaa sodaatamu gorsuun dirqama ta'a.
- Warra dachii irratti badii baballisu Rabbiin ni jibba.

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ أَوَلَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ
مِن قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ
وَلَا يُسۡـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨ فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ
فِي زِينَتِهِۦۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا يَٰلَيۡتَ لَنَا
مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٧٩ وَقَالَ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَيۡلَكُمۡ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّمَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ
صَٰلِحٗاۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ٨٠ فَخَسَفۡنَا بِهِۦ
وَبِدَارِهِ ٱلۡأَرۡضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٖ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ
ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُنتَصِرِينَ ٨١ وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ
مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن
يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ
وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٢ تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا
لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ
٨٣ مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا
يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤



(78) Qaaruun ni jedhe: 'qabeenya kana kan ani argadhe beekumsaafi dandeettii ana biraa ta'eeni. Kun anaaf ni mala. ' Sila Qaaruun akka Rabbiin warra isaan duraa ummata isarra humna cimaafi qabeenya baayyee qaban halaake hin beekuu? Humniifi qabeenyi isaanii homaa isaan hin fayyanne. Yakkamtoonni sababa Rabbiin yakka isaanii beekuuf Guyyaa Qiyaamaa hin isheerraa hin gaafatamanu. Gaaffiin isaan gaafataman gaaffii dheekkamsaafi lolaa qofa.

(79) Qaaruun miidhagina isaa mullisuuf jecha faaya isaatiin bahe. Saahiboota Qaaruun keessaa warri faaya addunyaa kajeelan 'faaya irraa odoo fakkii Qaaruun kenname qabaannee ni hawwina; Qaaruun abbaa carraa guddaa guutuuti' jedhan.

(80) Warri beekumsa qaban immoo ogga Qaaruuniin faaya isaa keessatti arganii waan saahiboonni isaa hawwan dhagahan 'yaa badii keessan! Mindaan Rabbii kan aakhiraa, qananii irraa wanti Rabbiin nama Isatti amanee hojii gaarii hojjateef qopheesse faaya addunyaa Qaaruun kenname kana irra ni caala. Jecha kana jechuufi ergaa isheetti hojjachuuf immoo nama obsa qabu kan addunyaa dhiisanii waan Rabbiin biraa filachuu irratti obsan malee kan biroo hin argatu' jedhan.

(81) Quufa isaa haaloo bahachuudhaan isa, ganda isaatiifi namoota keessa jiranuun dachii gadi kunne. Gareen wahii Rabbii gaditti isa tumsan isaaf hin argamne. Lubbuu isaatiinis kan tumsamu hin taane.

(82) Warri qabeenyaafi faaya odoo isaan gadi hin kutamin inni keessa ture hawwaa turan xinxalanii gaddanii 'sila akka Rabbiin gabroota Isaa irraa abbaa fedhetti soorata ballisuufi abbaa fedhe irratti dhiphisu nu hin beeknee? Rabbiin odoo tola nurratti oolee silaa waan nuti jenneen akkuma Qaaruuniin gadi kute nuunis kuta ture. Kaafiroonni addunyaafi aakhiraattis hin milkaa'anu. Inumaayyuu deebiin isaanii isaan lamaan keessattuu hoonga'uudha.

(83) Biyyattii aakhiraa kana warra dachii keessatti haqatti amanuufi isa hordofuu irraa hin boonneefi ishee keessatti badii baballisuu hin feeneef bakka qananiifi kabajaa taasifna. Booddeen faarfamtuun kan warra ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatanuuti.

(84) Guyyaa Qiyaamaa namni hojii gaarii akka salaataa, zakaa, soomaafi kkf fudhatee dhufe isaaf mindaa hojii kana caaltutu jira. Innis dachaa kudhaniin isaaf baay'isuudhaani. Namni Guyyaa Qiyaamaa hamtuu akka kufrii, dhala nyaachuu, zinaafi kkf fudhatee dhufe immoo dabalataan maleetti waanuma hojjatan mindeeffamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Toltuufi qananiin namarra jiru hunduu uumuufi murteessuudhaan Rabbiin biraayi.
- Warri beekumsaa isaantu warra ogummaafi fatanaa irraa bilisa bahoodha. Sababni isaas beekumsi abbaa isaa gara haqaatti qajeelcha waan ta'eef.
- Dachii irratti boonuufi badii baballisuun booddeen isaa halaakaafi hoongoodha.
- Rabbiin yeroo khayrii namaaf baayyisuufi hamtuu immoo baayyisuu dhiisu rahmanni isaa ballaa ta'uu haqa hojjachuu isaa akeeka.

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ
أَعۡلَمُ مَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٨٥ وَمَا كُنتَ
تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا
تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلۡكَٰفِرِينَ ٨٦ وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ بَعۡدَ إِذۡ أُنزِلَتۡ إِلَيۡكَۖ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٨٧ وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ
كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجۡهَهُۥۚ لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٨

## سُورَةُ العَنكَبُوت

ترتيبها ٢٩ — آياتها ٦٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٤٠

الٓمٓ ١ أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمۡ
لَا يُفۡتَنُونَ ٢ وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣ أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤ مَن كَانَ يَرۡجُواْ
لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥ وَمَن
جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفۡسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦



(85) Rabbiin inni Qur'aana sirratti buuse, namootaan gahuufi ittiin hojjachuu dirqama sirratti godhe Makkaan bansiisee achitti si deebisuuf jira. Yaa Ergamichaa! Mushrikootaan 'Rabbii kiyyatu nama qajeeluma fideefi nama haqa irraa jallina ifaa keessa jiru beeka' jedhi.

(86) Yaa ergamichaa! Ati ergamuun dura Qur'aanni wahyii ta'ee sirratti hin buufamu ture. Garuu Rabbiin rahmata Isa biraa ta'een sirratti buusuu murteesse. Kaafiroota jallina isaan irra jiranitti kan gargaartu hin ta'in.

(87) Mushrikoonni kun erga isheen sirratti buuteen booda, aayata Rabbii irraa akka si deebisanii ishee dubbisuufi namootaan gahuu si hin dhorgine. Namoota gara Rabbitti amanuu, isa tokkichoomsuufi sharii'aa isaatiin hojjachuutti waami. Mushrikoota warra Rabbii waliin waan biraa gabbaran irraa hin ta'in. Inumaa warra tawhiidaa kan Rabbiin qofa gabbaran ta'i.

(88) Rabbii waliin waan biraa hin gabbarin. Dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Fuula isaa malee wanti hunduu barbadaa'aadha. Murtiin kan isaa qofa; waan fedhe murteessa. Qorannoofi mindaadhaaf gara Isaa qofa deebifamtu.

## BOQONNAA AL-ANKABUUT

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Yeroo mokkoroofi fitnaa keessa amantii irra turuufi obsuu irratti xiyyeeffatti.

**Ibsa suurattii:**

(1) (Alif, Laam, Miim) waan ishee fakkaatu irratti jalqaba suuraa Albaqaraatti dubbanneerra.

(2) Sila namoonni amanneerra jechuu isaaniitiin odoo dhugaa ta'uu jecha isaanii ibsuuf hin qormaatamin waan dhiifaman isaanitti fakkaataa? Dubbiin akka isaan se'anii miti.

(3) Warra isaaniin duraas qormaanneerra. Rabbiin warra iimaana isaanii keessatti dhugaa ta'aniifi warra kijiban ifa galchuuf jira.

(4) Inumaayyuu warri yakka akka shirkii hojjatan waan nu dadhabsiisanii nurkaa bilisa bahan se'an. Murtiin isaan murteessan fokkate. Isaan homaa Rabbiin hin dadhabsiisanu. Yoo kufrii irratti du'an adabbii isaa irraas bilisa hin bahanu.

(5) Namni Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin wal qunnamuu yaadu baallamni Rabbiin sanaaf kaa'e dhihoo akka ta'e haa beeku. Rabbiin jechoota gabroota Isaa dhagahaadha; homaa Isa hin miliqu isaan mindeessuuf jiras.

(6) Namni lubbuu hojii khayriitti kaasuufi hamtuu irraa dhorguu keessatti qabsaa'e akkasumas karaa Rabbii keessatti qabsaa'e kan inni qabsaa'u lubbuu isaatiifi. Sababni isaas bu'aan isumatti deebi'a. Rabbiin uumama hunda irraayyuu dureessa. Toltuun isaanii Isa hin dabalu; yakki isaanii Isa hin hirrisu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Warra jallinaa gargaaruun dhorgaadha.
- Tawhiida qabachuufi shirkii irraa fagaachuutti ajajuu.
- Mu'uminoota qormaatuufi mokkoruun sunnaa Rabbiiti.
- Rabbiin gabroonni isaan buluu irraa dureessa ta'uu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ
وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧ وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ
بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ
فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ
٩ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ
فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِۖ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ
إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ
١٠ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ
١١ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا
وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن
شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢ وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ
أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ
١٣ وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ
إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤



(7) Warri amananii mokkora keenya irratti obsanii hojii gaarii hojjatan dalagaa gaarii isaan hojjataniifi yakka isaanii irraa haqnee Aakhiratti waan isaan Addunyatti hojjatan gaarii mindeessina.

(8) Haadhaafi abbaa isaatti tola ooluufi gaarii itti hojjachuu ilma namaatiif dhaamneerra. Yaa namootaa! Haadhaafi abbaan kee waa nutti qindeessuu irratti beekumsa ati itti hin qabne akka nutti qindeessituuf yoo si dirqan, akka Sa'ad bin Abii Waqqaas haati isaa dirqitetti, waan sana keessatti ajaja isaan lamaanii hin fudhatin. Sababni isaas dilii Rabbii hojjachuu keessatti uumama ajaja godhuun waan hin jirreefi. Guyyaa Qiyaamaa deebiin keessan gara kiyya qofatti, waan isin Addunyaa keessatti hojjattan isiniif himeetiin isa irratti isin mindeessa.

(9) Warra Rabbitti amananii dalagaa gaarii dalagan Guyyaa Qiyaamaa warra gaggaarii keessa galchina, isaanii wajjin kaafna, mindaa isaanii mindeessina.

(10) Namoota irraa nama: Rabbitti amanne jedhee hogga kaafirri iimaana isaa irratti isa rakkise, adabbii isaanii akkuma adabbii Rabbii godhee kaafiraan wal tahuuf iimaana irraa garagalutu jira. Yaa Ergamichaa! Yoo tumsi Rabbirraa siif argame ni jedhu: yaa mu'uminootaa! Iimaana irratti nuti durumaanuu isin wajjin turre. Sila Rabbiin waan qoma namaa keessa jiru beekaa mitii? Kufriifi iimaana irraa wanti Isa keessaa Rabbirraa hin dhokatu waan taheef akkamitti odoo inni waan qalbii isaanii keessa jiru isaanirra beekuu ishee Isatti himu?

(11) Dhugumatti Rabbiin warra dhugaan amananiifi munaafiqoota Iimaana mullifatanii kufrii dhokfatanis ni beeka.

(12) Warri kafaran warra Rabbiin qofatti amananiin ni jedhan: diinii keenyaafi waan nuti irra jirru hordofaa, nuti yakka keessan isin irraa baanna, isinii achitti irratti mindeeffamna. Yakka isaanii irraa homaa baadhatoo miti, jecha isaanii kana keessatti kijiboodha. Hogga yakka namoota biroo baadhachuu dhabamsiisuu irraa kaafiroonni gara jallina isaaniitti namoota waaman kun sababa waamuutiin yakka dabalaa hin qaban tahuun irraa hubatama fakkaatu, shakkii san fuudhuuf akkana jedhe:

(13) Mushrikoonni gara dhara isaaniitti waaman kun yakka isaanii irraa hin baadhatan, dilii nama waamicha isaanii hordofee irraa odoo homaa hin hirranne fakkaataa yakka isaanii baadhatuuf jiru. Guyyaa Qiyaamaa dhara Addunyaa keessatti uuman irraa gaafatamuuf taa'u.

(14) Dhugumatti Nuuhiin gara ummata isaa ergineerra. Odoo gara Tawhiidaa waamuu bara dhibba sagaliifi shantama isaan keessa taa'e. Isa kijibsiisanii kufrii isaanii itti fufnaan achumaan dambaliin haala isaan Rabbitti kafaranii ergamoota sobsiisuun miidhaa raawwatoo tahaniin isaan qabnaan bishaaniin nyaatamuun halaakaman.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sababa hojii gaarii Rabbiin yakka harcaasa.
- Haadhaafi abbaadhaaf toltuu hojjatuun dirqama cimaadha.
- Rabbitti amanuun rakkina karaa Isaa irratti nama mudate irratti obsuu murteessa.
- Namni karaa fokkataa karaa godhe yakki isarratti deebi'uu waliin yakka nama ishee hojjatee irraas odoo homaa hin hir'anne fakkaataan isaas isaaf tahaadha.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَصْحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلْنَٰهَآ ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ
١٥ وَإِبْرَٰهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ ۖ ذَٰلِكُمْ
خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١٦ إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ أَوْثَٰنًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن
دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَٱبْتَغُوا۟ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزْقَ
وَٱعْبُدُوهُ وَٱشْكُرُوا۟ لَهُۥٓ ۖ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١٧ وَإِن تُكَذِّبُوا۟
فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ
ٱلْمُبِينُ ١٨ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ كَيْفَ يُبْدِئُ ٱللَّهُ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُۥٓ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ١٩ قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ بَدَأَ ٱلْخَلْقَ ۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٠ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرْحَمُ
مَن يَشَآءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ٢١ وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى
ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن
وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٢٢ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ
أُو۟لَٰٓئِكَ يَئِسُوا۟ مِن رَّحْمَتِى وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٣



(15) Nuuhiifi mu'uminoota isaa waliin jiran doonii keessatti bishaaniin nyaatamuu irraa nagaya baafne. Doonii san namootaaf waan ittiin gorfaman goone.

(16) Yaa Ergamichaa! seenaa Ibraahiim hogga gosa isaatiin jedhe yaadadhu: Rabbiin qofa gabbaraa, ajaja Isaa fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun adabbii Isaa sodaadhaa. Isa itti ajajame santu yoo beektan irra isiniif caalaadha.

(17) Yaa mushrikootaa! Isin taabota bu'aafi rakkinas fiduu hin dandeenye gabbaraa jirtan. Hogga isheen ibaadaa haqa godhatti jettan soba uumtaniittu. Dhugumatti warri isin Rabbii gaditti gabbartan rizqii isiniif kennuu hin dandayan waan taheef rizqii Rabbirra barbaaddadhaa. Isumaatu rizqii hira, isa qofa gabbaraa, rizqii irraa waan isiniif kenne irratti Rabbiin galatomfadhaa. guyyaa Qiyyaamaa qormaataafi mindaaf gara taabota keessanii odoo hin tahin gara Rabbii qofa deebifamtu.

(18) Yaa mushrikootaa! Waan Muhammad (saw) dhufeen yoo kijibsiiftanis ummattoonni isin duraa kan akka ummata Nuuh, Aadiifi Samuudis kijibsiisaniiru. Ergamaa irratti geessuu ifa tahe malee homaa isarra hin jiraatu; wanta Rabbiin isintti geessuu ajaje geesseera.

(19) Warri kijibsiisu kun akka itti Rabbiin uumaa eegale, erga uumaan sun dhabame boodas akka itti deebisu hin arginee? Inni sun Rabbirratti laafaadha. Inni dandayaadha, homaa Isatti hin ulfaatu.

(20) Yaa Ergamichaa! warra kaafamuu sobsiisan kanaan: dachii keessa deemaa akka itti Rabbiin uumaa eegale laalaa jedhiin. Rabbiin namoota du'uu isaanii booda qormaataafi jiruu lammaffaf ni jiraachisa. Dhugumatti Rabbiin waan hunda irratti dandayaadha, homaa Isatti hin ulfaatu waan tahef akka jalqaba isaan uumuu irraa hin dadhabin namoota kaasuu irras hin dadhabu.

(21) Haqqummaa Isaatiin uumaa Isaa irraa nama fedhe ni adaba, tola oolina Isaatiin uumaa Isaa irraa nama fedheef Rahmata godha. Qormaataaf hogga qabrii keessan irraa jiraatoo godhee isin kaase Guyyaa Qiyaamaa gara Isaa qofatti deebifamtu.

(22) Rabbii keessan jalaa hin baatan, dacheefi samii keessattis adabbii Isaa duraa garuu hin dhaqxan. Rabbii gaditti tiksaan isin tiksu hin jiru. Rabbii gaditti tumsaan adabbii isin irraa fuudhus hin jiru.

(23) Warri keeyyattoota Rabbiittiifi Guyyaa Qiyaamaa fuul-dura Isaa dhaqutti kafaran isaan sun rahmata kiyya irraa abdii murataniiru. Isaan waan kafaraniif gonkuma jannata hin seenan. Isaan san adabbii laalessaatu Aakhiratti isaan eeggata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Taabonni rizqii hin qabdu waan taheef ibaadaa haqa hin godhattu.
- Rizqiin Rabbuma irra barbaadamti.
- Uumaa eegaluun kaasuuf mallattoodha.
- Nama kufrii Irratti du'eef jannata seenuun haraami.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ
فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ
٢٤ وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ
فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم
بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ
وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥ ۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ
إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦
وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ
ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَجۡرَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ
فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧ وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ
إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ
مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨ أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقۡطَعُونَ
ٱلسَّبِيلَ وَتَأۡتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلۡمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ
قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩ قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٣٠

ثلاثة أرباع الحزب ٤٠



(24) Hogga Ibraahiim ummata isaa Rabbiin qofa gabbaranii Isaa gaditti taabota gabbaruu dhiisuutti ajaje deebiin isaanii: gabbaramtoota keessan tumsuuf isa ajjeesaa yookiin ibiddatti darbaa jechuu malee waan biroo hin taane. Achumaan Rabbiin ibidda irraa isa nagaya baase. Erga ibiddatti darbanii isa nagaya baasuu keessatti warra amaneef gorsatu jira. Sababni isaas isaantu gorsatti fayyadama waan taheef jecha.

(25) Ibraahiim ummata isaatiin nijedhe: wanti taabota gabbaramtoota godhattaniif jiruu Addunyaa keessatti ibaadaa ishee irratti walbaruufi wal jaallachuufi. San booda Guyyaa Qiyaamaa jaalalti sun jidduu keessanii citti. Bakka adabbii argetti gariin keessan garii irraa qulqullaawee gariin keessan garii abaara. Bakki isin qubattan ibidda, tumsitoonni taabota Rabbii gaditti gabbartanis tahee kan biroos adabbii Rabbii irraa isin nagaya godhu hin jiru.

(26) Luux isa waliin amane, Ibraahiim ni jedhe: ani gara Rabbii kiyyaatiin biyya barakeyfamtuu taate, Shaamittiin godaana. Inni injifataa, hin injifatamne kan nama gara Isaatti godaane hin salphifne, godhiifi tajaajila Isaa keessattis ogeessa.

(27) Ibraahiimif Is-haaqiifi ilma Is-haaq Ya'aquub kenninef. Ilmaan isaa keessatti nabiyyummaafi kitaabota Rabbiin biraa buufaman gooneerra; galata haqa irratti obsuu isaa ilmaan isaaf tolchuufi faaruu bareedaan kennineef. Inni Aakhiratti mindaa warra gaarii hojjatanii argata malee wanti Addunyatti kenname galata gaarii Aakhiratti kennamu duraa hin hir'istu.

(28) Yaa Ergamichaa! gaafa luux ummata isaatiin jedhe yaadadhu: yakka fokkataa namni tokkolleen Aalama irraa isin dura isa hin hojjatin dalagaa jirtu; isin jalqaba warra yakka sammuun nagayaa diddu karaa godheeti.

(29) Sila isin fedhii keessan raawwachuuf dhiiratti dhaqxu, hamtuu isin hojjattan sodaaf akka isin bira hin dabarre imaltootatti karaa murtuu, bakka teessuma keessaniitti hojii fokkattuu akka qullaa taa'uufi namoota isin irra darbu jechaafi hojiin rakkisuu faa dalagdanii? Erga inni hojii fokkataa irraa isaan dhorgee deebiin ummata isaa: adabbii Rabbii kan ittiin nu sodaachiftu yoo waan himattu keessatti dhugaa taate nuttiin kottu jechuu malee hin taane.

(30) Luux erga ummanni isa didanii tuffii isaatiif adabbii isaanitti buusuu isarra barbaadanii Rabbii isaa kadhatee ni jedhe: yaa Rabbi! warra kufriifi yakka fokkataa facaasuun dachii balleessan irratti naaf tumsi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin yaroo tooftaa aduwwii isaanii jalaa warra gaggaarii nagaya godhu ni yaadaaf.
- Gara Rabbii godaanuun darajaa guddaa qaba.
- Sadarkaan Ibraahiimiifi maatiin isaa Rabbiin biratti qaban guddaadha.
- Mindaan gariin Addunyaa keessatti jarjarfamuun Aakhiratti mindaan hir'atuu jechuu miti.
- Waan Sharii'aan diddu bakka walgayii ummataatti hojjachuun fokkataadha.

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهۡلِكُوٓاْ
أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِۖ إِنَّ أَهۡلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٣١
قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ
وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢ وَلَمَّآ
أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ
وَقَالُواْ لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا
ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣ إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ
هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ
٣٤ وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ
٣٥ وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ
٣٦ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ
جَٰثِمِينَ ٣٧ وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم
مِّن مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ
فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨



31 Maleykonni ergine hogga Ibraahiim Is-haaqiin, isa boodas ilma isaa Ya'aquubiin gammachiisan ni jedhan: nuti jiraattota ganda Saduum, ganda ummata Luux balleessoodha. Jiraattonni ganda sanii hojii fokkattuu dalaganiin miidhaa raawwattoota tahaniiru.

32 Ibraahiim maleykotaan ni jedhe: ganda balleessuu barbaaddan kana keessa Luuxiitu jira, inni miidhaa raawwattoota irraayii miti. Maleykonnis ni jedhan: namoota keessa jiran ni beekna waan taheef isaafi maatii isaa halaaka jiraattota ganda sanii irratti buusuuf deemnu irraa niitii isaa tan warra halaaka keessatti hafu irraa taate malee isaan nagaya baafna, ishee immoo isaanii waliin halaakna.

33 Hogga maleykonni ummata Luux balleessuuf ergine Luuxitti dhufan, dalagaa fokkataa ummata isaa waan sodaateef dhufichi isaanii isa ni yaachise. Maleykonni dhiira fakkaatuun isatti dhufan. Ummanni isaa dubartoota dhiisanii fedhiif dhiiratti dhaqu. Maleykonni isaan ni jedhan: ummanni kee hamtuun gara keetti hin gayanii hin sodaatin, halaaka sitti himneefis hin yaaddawin. Siifi ummata kees niitii kee kan warra hafoo, halaakamoo irraa taate malee nuti halaaka jalaa isin baraaroodha. Ishee immoo isaanii waliin halaakoodha.

34 Jiraattota ganda hamtuu hojjatanii kana irratti samii irraa adaba dhagaa xuubii gubamte irraa tahe buusoodha. Dalagaa fokkattuu dubartoota dhiisanii dhiirota qofatti dhaquu raawwatuun ajaja Rabbii irraa bahuu isaaniitiif isaan adabuuf jecha.

35 Dhugumatti ganda halaakne kana irraa ummata sammuu qabaniif mallattoo mullattuu taate hanbifneerra.

36 Gara Madyanitti obboleessa isaanii kan gosaa Shu'eybi itti erginaan ni jedhe: yaa gosa koo! Rabbiin qofa gabbaraa, Isa gabbaruu keessaniin mindaa Guyyaa Aakhiraa kajeelaa, yakka hojjattanii facaasuun dachii keessatti badii hin dalaginaa.

37 Ummanni isaa isa ni kijibsiisan. Achumaan kirkirri isaan qabnaan fuula isaaniitiin lafatti kufan, fuulli isaanii biyyetti maxxantee odoo hin sochoo'in mana isaanii keessatti bariisifatan.

38 Akkasuma Gosa Aad, ummata Huudiifi Gosa Samuud, ummata Saalih ni halaakne. Yaa jiraattota Makkaa! Dhugumatti iddoo jireenya isaanii Hadra Mowta irraa Al-Hijriifi Shihritti wanti halaakamuu isaanii isin argisiisu ifa taheera. Manni isaanii duwwatti hafte kana himaa jirti. shayxaanni hojii isaanii kufriifi yakka hojjataa turan ni miidhagseef; karaa sirrii irraa isaan ni dachaase. Waan ergamoonni isaan barsiifteef haqaafi jallina, qajeelloofi daba arguu turan. Garuu qajeelloo hordofuu irra fedhii hordofuu filataniiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jechi Rabbii kan (dhugumatti isiniif ifeera……. ) jedhu Araboonni bakka qubsumaafi seenaa isaaniis ni beekan jechuu argisiisa.
- Hariiroon namootaa yoo iimaanaa waliin taate malee hin fayyaddu.
- Rakkoon keessummaa irra akka hin geenye, nagaya isaaniitiif hawwuudha.
- Iddoon warra adabbiin dhumee warra gorfamuuf gorsa.
- Fedhii lubbuu hordofuufi qajeelloorra isa filatuu waliin haqa beekuun bu'aa hin qabu.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩
فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا
وَمِنۡهُم مَّنۡ أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ
ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ
وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠ مَثَلُ ٱلَّذِينَ
ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ
ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ
لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن
دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤٢ وَتِلۡكَ
ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ
٤٣ خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤ ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ
وَٱلۡمُنكَرِۗ وَلَذِكۡرُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تَصۡنَعُونَ ٤٥



39 Qaaruun gaafa ummata Muusaa irratti roorroo hojjate isaafi mana isaa dacheen liqimsuun halaakneerra. Fir'awnaafi gargaaraa isaa Haamaan galaana nyaachisuun halaakne. Dhugumatti Muusaan mallattoolee ifa taate tan dhugaa tahuu isaa irratti qajeelchituun isaanitti dhufnaan biyyaa Misraa keessatti isatti amanuu irraa ni boonan. Adabbii keenya dheessanii nu duraa kan bahan hin taane.

40 Hunda warra dubbatamee dur adabbii halaaka keenyaatiin qabneerra. Ummanni Luux kan dhagaa xuubii kuufame irraa tahe itti ergine isaan irraayi. Ummanni Saalihiifi Shu'eybii kan lallabbiin qabdes isaan irraayi. Qaaruun isaafi mana isaatiin dachii kunneenis isaan irrayi. Ummanni Nuuh, Fir'awniifi Haamaan kan galaanaan halaaknes isaan irraayi. Rabbiin kee yakka isaanii malee isaan balleessuun isaan hin miidhu. Garuu ofiif yakka raawwatuun of miidhanii adabbii haqa godhatan.

41 Fakkeenyi mushrikoota Rabbii gaditti bu'aa yookiin magantaa taabotaa kajeeluun taabota godhatan akka sharariitii/saaphaphuu mana diina irraa tiksu godhatteeti. Irra laafaan manneenii waan diina ishee irraa hin deebifneef mana sharariitiiti. Taabonni isaaniitis akkasuma hin fayyaddu, hin rakkiftus, magantummaas hin seentu. Mushrikoonni odoo kana beekanii Rabbii gaditti taabota gabbaran hin godhatan ture.

42 Rabbiin waan Isaa gaditti gabbaran ni beeka, waan san irraa homaa Isa hin dhokatu. Inni injifataa homaa isa hin injifanne, uumuufi tajaajila isaa keessattis ogeessa.

43 Fakkeenya akka ummata haqa argisiiftuuf goonu kana akkataa barbaadametti warri beeku warra Sharii'aafi ogummaa Rabbii beeku qofaadha.

44 Rabbiin Samiifi dachii haqaaf uume malee dharaafii taphaaf hin uumne. Uumuu san keessa muminootaaf dandeettii Rabbii irratti qajeelfamaatu jira. Isaantu uumaa Rabbiitiin isa waa uumu irratti qajeeloodha. Kaafirtoonni immoo naannoo isaaniitiifi lubbuu isaanii keessatti mallattolee adda addaa odoo guddina isa uumeefi dandeetti Isas hin millanne irra darbu.

45 Yaa Ergamichaa! Qur'aana Rabbiin gara keetti wahyii godhe namoota irratti dubbisi, salaata akkaataa guutuu irratti raawwadhu. Salaanni akkaataa guutuun raawwatamte abbicha yakkaafi waan fokkataa hojjatuu irraa dhorgiti. Ifa qalbii waan fiduuf yakka hojjatuu irraa dhorgee gara toltuu dalaguu nama qajeelcha. Zikrii Rabbiitu waan hunda irra guddaadha. Rabbiin waan isin hojjattan ni beeka, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu. Yoo gaarii tahe gaarii, yoo hamtuu tahes hamtuu ishee irratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Barbaachisummaa fakkeenya godhuu: fakkeenya sharariitii.
- Heddummina akaakuu adabbii Addunyaa.
- Rabiin miidhaa raawwatuu irraa qulqulluudha.
- Waan Rabbiin malee jirutti rarra'uun sababa laafaa qabatuudha.
- Naamusa mu'uminaa sirreessuuf salaanni barbaachisaadha.